## "А" ХЭЛБЭРИЙН СОРИЛ

1. **Аль нь түүхийг үнэлж дүгнэх оновчтой арга вэ?**
   A. Асуудалд эдүгээчлэн хандах
   B. Ангич, нам байр сууринаас дүнэлт хийх
   C. Цаг хугацаа, орон зайд нь оюунлагийн түвшинд авч үзэх
   D. Нийгэм цаг үеийг дагалдах
   E. Хувийн үзэл бодлоор хандах
2. **Орчин үед баримталж байгаа хүний хувьсал хөгжлийн үе шатуудыг зөв дараалалтайг нь сонгоно уу.**
   A. Homohabilis – Homosapiens – Homoerectus
   B. Homosapiens –Homohabilis –Homoerectus
   C. Homohabilis – Homoerectus – Homosapiens
   D. Homosapiens–Homoerectus –Homohabilis
   E. Homoerectus - Homosapiens - Homohabilis
3. **Чулуун зэвсгийн археологийн үечлэл аль нь вэ?**
   A. Зэрлэг үе – Бүдүүлэг үе – Соёлт үе
   B. Хүй нэгдэл – Боол – Феодал – Капитализм – Коммунизм
   C. Цагаан арьстан – Шар арьстан – Хар арьстан
   D. Палеолит- Мезолит – Неолит
   E. Дээд- Дунд- Доод
4. **Монгол нутгаас олдсон доод палеолитын үеийн хамгийн эртний дурсгал хаанаас олдсон бэ?**
   A. Архангай
   B. Өмнөговь
   C. Дундговь
   D. Өвөрхангай
   E. Баянхонгор
5. **Палеолитийн үеийн хүмүүсийн голлон эрхлэж байсан аж ауйг нэрлэнэ үү?**
   A. Үр үндэс түүх, ан хийх
   B. Ан агнуур
   C. Газар тариалан
   D. Мал аж ахуй
   E. Гар урлал
6. **Монголын хамгийн эртний археологийн дурсгал аль нь вэ?**
   A. Дөрвөлжин булш
   B. Буган чулуун хөшөө
   C. Хадны сүг зураг
   D. Хүннүгийн булш
   E. Оршуулга

7. **Чулуун зэвсгийн урлагийг юунаас харж болох вэ?**
   A. Хадны сүг зураг
   B. Овоо
   C. Бөө мөргөл
   D. Оршуулга
   E. Дөрвөлжин булш
8. **Буган чулуун хөшөө нь түүхийн аль үед холбогдох вэ?**
   A. Палеолитын сүүл мезолитын эхэн үе
   B. Мезолитын эхэн үе
   C. Неолитын үе
   D. Хүрэл ба төмөр зэвсгийн түрүү үе
   E. XIII зуун
9. **Монгол нутгаас хичнээн тооны буган хөшөө олдоод байна вэ?**
   A. 700 орчим
   B. 550 орчим
   C. 400 гаруй
   D. 300 орчим
   E. 200 гаруй
10. **Хятадын түүхэн судар бичгүүдэд умард зүгийн нүүдэлчдийг юу гэж нэрлэсэн байдаг вэ?**
   A. Жун
   B. Ди
   C. Гуйфан
   D. Ху
   E. Динлин
11. **“Эргүнэ кунгийн домог” ямар сурвалжид тэмдэглэгдсэн вэ?**
   A. ”Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх”
   B. “Судрын чуулган”
   C. “Богд баатар биеэр дайлсан тэмдэглэл”
   D. ”Монголын нууц товчоо”
   E. “Алтан товч”
12. **Хүннү нарыг Хятадын түүх сурвалж бичигт хэрхэн нэрлэж байсан бэ?**
   A. Ухань
   B. Ху нар
   C. Динлин
   D. Чжоу
   E. Гуйфан
13. **Модун шаньюй Хүннү нарыг нэгтгэж нэгэн захиргаанд хэдэн онд оруулсан бэ?**
   A. НТӨ 109
   B. НТӨ 209

C. НТӨ 309
D. НТ 109
E. НТ 93

**14. Хүннү нарыг Баруун Европт хүчирхэгжүүлсэн хаан хэн бэ?**

A. Модунь
B. Хуханье
C. Юй
D. Юйчжүгянь
E. Аттила

**15. Хүннү гүрний нийслэлийг юу гэж нэрлэдэг байсан бэ?**

A. Хар Хорум
B. Лүнчин
C. Луут хот
D. Хар балгас
E. Пинчен

**16. Уйгарын соёлоос уламжлагдсан гол дурсгал юу вэ?**

A. Хот, хэрэм
B. Бичигт хөшөөнүүд
C. Хүн чулуу
D. Монгол бичиг
E. Нум сум

**17. Түрэгийн хаант улсыг дахин нэгтгэсэн хааны нэрийг нэрлэнэ үү?**

A. Мугулуй
B. Культегин
C. Билгэ
D. Пейло
E. Моюнчур

**18. Гурван голын саваар нутаглаж байсан монголын хүн амын гол цөм хэсэг нь ямар хоёр овог аймагт харъяалагддаг байсан бэ?**

A. Хиян, нукуз
B. Нирун, дарлигин
C. Боржигин, нирун
D. Хиян, дарлигин
E. Энд зөв хариулт байхгүй

**19. Хамаг монголын анхны хаан хэн байсан бэ?**

A. Амбагай
B. Хабул
C. Хотула
D. Есүхэй
E. Тэмүжин

**20. Олноо өргөгдсөн Богд хаант Монгол улсын үед Бүх хэргийг ерөнхийлөн шийтгэх яамыг хэдэн онд байгуулсан бэ?**

A. 1911 онд
B. 1912 онд
C. 1913 онд
D. 1914 онд
E. 1915 онд

**21. 1725 онд манж Чин гүрэн Зүүн гарыг эзлэхэд ихээхэн зүтгэл гаргасан Сайн ноён, Чин ван Дашдондовт Түшээт хан аймгаас 19 хошуу таслан өгч шинэ аймаг байгуулав. Тус аймгийг нэрлэнэ үү?**

A. Түшээт хан аймаг
B. Засагт хан аймаг
C. Сайн ноён хан аймаг
D. Сэцэн хан аймаг
E. Аль нь ч биш

**22. "Мөнх тэнгэрийн бошгоор Монгол улсын далай хааны зарлиг ил болгон иргэн дор хүрвээс биширтүгэй аюутугай" хэмээсэн бичиг бүхий тамганы дардас аль хааны үед холбогдох вэ?**

A. Модунь хааны Хан улсын эзэн хаанд бичсэн захидалдаа дарсан тамганы дардас
B. Чингис хааны үед холбогдох Францын эрдэмтэн Поль Пеллиогийн номондоо хэвлэсэн тамганы дардас
C. Хубилай хааны үед холбогдох Марко пологоор Ромын пап-д явуулсан захидалдаа дарсан тамганы дардас
D. Гүюг хаан Плано карпинаар дамжуулан IV Инокентийд илгээсэн захидалдаа дарсан тамганы дардас
E. Галдан бошгот хааны тамганы дардас

**23. Монголын түүхэнд улс төрийн бутралын үе нь хэдээс хэдэн оныг хамардаг вэ?**

A. III-V зууны үе
B. IX-XIII зууны үе
C. XIII-XV зууны үе
D. XV-XVII зууны үе
E. XVII-XX зууны эхэн үе

**24. 880 шахам жилийн тэртээ Монголчуудын төр ёсыг дахин сэргээсэн, мөн хамаг монголыг тойрон бусад аймаг, ханлигууд нэгдэх эх суурийг тавьж өгсөн хаан хэн бэ?**

A. Тоорил хан
B. Хабул хан
C. Зүчи
D. Цагаадай

E. Хубилай

**25. Дундад Ази дахь монголын хаант улсыг үндэслэсэн жанжин хэн бэ?**

A. Хубилай
B. Зүчи
C. Цагаадай
D. Хабул хан
E. Шихихутуг

**26. 1635 онд Цоросын хаант улсыг байгуулсан Ойрадын хунтайж хэн бэ?**

A. Хутугтай
B. Түмэн
C. Эрдэнэбаатар
D. Галданбошигт
E. Алтан

**27. Их Монгол улс анхлан байгуулагдах үедээ хэдэн мянгаттай байсан бэ?**

A. 24
B. 91
C. 95
D. 42
E. 36

**28. “Орохыг завдах хүнийг мөрийг нь мөлт цохиж, толгойг нь тоншин цавчих“ гэсэн үүргийг хишигтэн цэргийн аль хэсэгт нь ноогдуулдаг байсан бэ?**

A. Хорчин
B. Торгууд
C. Баатар цэргүүд
D. Хэвтүүл
E. Жадчин

**29. Чингис хаанаас алтан ургийнханд олгодог эзэмшил газрыг юу гэж нэрлэдэг байсан бэ?**

A. Дархалсан газар
B. Мянгатын нутаг
C. Харъяатын газар
D. Соёрхол газар
E. Эзэмшлийн газар

**30. Хабул хааны дараа Хамаг Монголын хаанаар хэн сууж байсан бэ?**

A. Хотул
B. Амбагай
C. Есүхэй
D. Гүр хан
E. Охинбархаг

**31. Гурван Мэргид гэдэгт ямар аймгууд багтаж байсан бэ?**

A. Хар мэргид, Цагаан мэргид, Хаан мэргид
B. Их мэргид, Бага мэргид, Хурц мэргид
C. Хаад мэргэд, Увас мэргид, Удуйд мэргид
D. Их Мэргид, Бага мэргид, Удуйд мэргид
E. Увас мэргид, Хар мэргид, Цагаан мэргид

**32. “Хамгийн хаан улсын эзэн байтлаа охиноо өөрөө үдэж өгөхийг надаар цээрэл... Миний өшөөг ав” хэмээн хэн гэрээслэсэн бэ?**

A. Хабул хаан
B. Хотул хаан
C. Амбагай хаан
D. Есүхэй баатар
E. Добу мэргэн

**33. Дор өгүүлсэн хүмүүсээс хэн нь ихэс дээдсийн хуралдайг хуруулан хаан сонгож, Боржигин угсаа залгамжлалыг анх бий болгосон бэ?**

A. Добу мэргэн
B. Хотул хаан
C. Хабул хаан
D. Амбагай хаан
E. Есүхэй баатар

**34. Есүхэй баатар өөрийн гэргий Өүлэн үжинг хэнээс булаан авсан бэ?**

A. Мэргэдийн Чилэгэр бөх
B. Мэргэдийн Их чилэдү
C. Мэргэдийн Тогтао бэхи
D. Мэргэдийн Дайр үсүн
E. Мэргэдийн Сорхон шар

**35. Тэмүүжин хэдэн онд хаана төрсөн бэ?**

A. 1167 онд Хэнтий аймгийн нутаг Хэрлэнгийн Хөдөө аралд
B. 1162 онд Хэнтий аймгийн Онон мөрний Дэлүүн болдогт
C. 1162 онд Хэнтий аймгийн нутаг Хэрлэнгийн Хөдөө аралд
D. 1162 онд Хэнтий аймгийн Бурхан Халдун уулын өвөрт
E. 1206 онд Хэнтий аймгийн Онон мөрний Дэлүүн болдогт

**36. Есүхэй баатрын хоёр дахь гэргий Бэгтэр, Бэлгүтэй нарын эхийн нэр хэн бэ?**

A. Бөртэ үжин
B. Хуагчин
C. Хадаан
D. Өүлэн
E. Сочигэл

**37. “Чаутхури“ гэдэг нь аль улсаас Тэмүжинд олгосон цол вэ?**

A. Алтан улсаас Тэмүжинд олгосон цол хэргэм
B. Хятадын цэргийн цол

C. Татарын тэргүүн жанжны цол
D. Хэрэйдийн ханлигаас Чингис хаанд өргөмжилсөн цол
E. Алтан улсаас Жамухад олгосон цол

**38. Тэмүжинг хэдэн онд, хаана Хамаг Монголын хаанд өргөмжлөсөн бэ?**

A. 1206 онд Онон мөрний хөвөөнд
B. 1187 онд Бурхан халдун ууланд
C. 1189 онд Цэнхэрийн голын Хар зүрхний Хөх нуурт
D. 1189 онд Дэлүүн болдогт
E. 1189 онд Бурхан халдун ууланд

**39. Тэмүжинг 9 настай байхад Есүхэй баатар аль аймгаас түүнд бэр буулгасан бэ?**

A. Олхунуд
B. Мэргэд
C. Хонгирад
D. Хиад
E. Хорь түмэд

**40. 1260 онд Хубилай хаан Их хуралдайг хаана зарлан хуралдуулж өөрийгөө хаан ширээнд өргөмжлүүлсэн бэ?**

A. Хархорумд
B. Хэрлэнгийн хөдөө аралд
C. Орхоны хөндийд
D. Онон мөрний хөвөөнд
E. Кайпинд

**41. Хубилай хааны үед дэлхийн түүхэнд анх цаасан мөнгийг гүйлгээнд нэвтрүүлсэн бол энэ нь хэдэн онд болсон үйл явдал вэ?**

A. 1264
B. 1265
C. 1271
D. 1260
E. 1368

**42. Зүчийн хүү Батын байгуулсан улсыг түүхэнд хэрхэн тэмдэглэдэг вэ?**

A. Цагаан ордонт улс
B. Алтан ордны улс
C. Ил хаант улс
D. Их Монголын эзэнт улс
E. Юань улс

**43. Хубилай хааны албан хэрэг хөтөлж байсан төрийн бичиг аль нь вэ?**

A. Руни бичиг
B. Уйгаржин бичиг
C. Дөрвөлжин бичиг
D. Хятад бичиг

E. Төвд үсэг

**44. Тулуйн 3 дахь хүү Хүлэгүгийн Иранд байгуулсан улсыг түүхэнд хэрхэн тэмдэглэдэг вэ?**

A. Алтан ордны улс
B. Ил хаант улс
C. Их Монголын эзэнт улс
D. Юань улс
E. Цагаадайн улс

**45. Алтан ордны улсын нийслэлийг нэрлэнэ үү?**

A. Москва
B. Самарканд
C. Сарай
D. Астрахань
E. Бахчисрай

**46. Хэдэн оноос эхлэн Монгол нутгийг "Даваны арын муж" гэх болсон бэ?**

A. 1264
B. 1312
C. 1314
D. 1319
E. 1350

**47. Юань гүрэн хэдэн онд, ямар хааны үед мөхсөн гэж үздэг вэ?**

A. 1378 онд Аюушридар хааны үед
B. 1294 онд Хубилай хааныг нас бармагц
C. 1332 онд Ринченбал хааны үед
D. 1368 онд Тогоонтөмөр хааны үед
E. 1329 онд Хүслэн хааны үед

**48. Цагаадайн улсын хамгийн нөлөө бүхий хааныг нэрлэнэ үү?**

A. Хара Хүлэгү \1242 \
B. Хайду \1269 \
C. Мубарек шах \ 1265 \
D. Кебек \ 1326 \
E. Төмөр \ 1370\

**49. Алтан ордны улс хэдээс хэдэн онд оршин тогтнож байсан бэ?**

A. 1223-1481 онд
B. 1242-1450 онд
C. 1240-1300 онд
D. 1260-1368 онд
E. 1221-1346 онд

**50. Монголын улс төрийн бутрал хэний хаанчлалын үеэс эхэлсэн бэ?**

A. Хубилай хаан

B. Мөнх хаан
C. Тогоонтөмөр хаан
D. Батмөнх даян хаан
E. Лигдэн хаан

**51. Монголын улс төрийн нэгдэл гурав дахь удаагаа хэний үед дахин сэргэсэн бэ?**

A. Түмэн засагт хааны үед
B. Түмэдийн Алтан хааны үед
C. Ойрадын Баатар хун тайжийн үед
D. Галдан бошигт хааны үед
E. Барсболд хааны үед

**52. Чингисийн угсааны сүүлчийн хаан хэн бэ?**

A. Цогт хунтайж
B. Батмөнх даян хаан
C. Түмэн засагт хаан
D. Лигдэн хаан
E. Алтан хан

**53. Баруун Монголыг захирдаг тушаалтан ямар цолтой байсан бэ?**

A. Хаан
B. Хан
C. Чинсан
D. Тайш
E. Хунтайж

**54. XIY- XYII зууны үед Ижил мөрний орчим суурьшсан ойрдууд нь одоогийн ОХУ-ын хүн амын нэгэн хэсэг болон амьдарч байна. Энэ нь аль улс вэ?**

A. Буриад
B. Тува
C. Халимаг
D. Алтайн урианхай
E. Торгууд

**55. Галданд "бошгот" цолыг хэн олгосон, ямар утгатай вэ?**

A. 1640 онд Эрдэнэбаатар хун тайжаас олгосон хан хүү гэсэн утгатай
B. 1640 онд Далай ламаас өгсөн, номч мэргэн гэсэн утгатай
C. 1668 онд Өндөр гэгээн Занабазараас өгсөн улсын тэргүүн гэсэн утгатай
D. 1671 онд Ойрадын чуулганаас олгосон хунтайж гэсэн утгатай
E. 1680 онд Өндөр гэгээн Занабазараас өгсөн бурханы элч гэсэн утгатай

**56. " Ноёдын үхэл чуулганд нохойн үхэл ганд" гэсэн үг гарсны учир юу вэ?**

A. Тогоон тайшын үед Уурхай хэмээх газар Агваржин жонон тэргүүтэнг хууран аваачиж хороосноос хойш
B. Нууцаар тогтсон цаг хугацаа, байргүйгээр чуулган хийх болсон үеэс
C. Чуулган бүхэн хуйвалдаан зохион байгуулж байснаас

D. 1452 онд Эсэн тайш Уурхай хэмээх газар Агваржин жинон тэргүүтэнг хууран аваачиж  хороосноос хойш
E. 1466 онд Баянмөнх жононг Исмэл тайш хорооснoос үүссэн

**57. 1911 оны 12 дугаар сарын 29-нд Монгол улс тусгаар тогтнолоо тунхаглаж, улсын нэр, оны цолыг хэрхэн өргөмжилсөн бэ?**

A. Улсын нэрийг Богд хаант Монгол улс, оны цолыг Олноо өргөгдсөн
B. Улсын нэрийг Тусгаар Монгол улс, оны цолыг Олноо өргөгдсөн
C. Улсын нэрийг Монгол, оны цолыг Олноо өргөгдсөн
D. Улсын нэрийг Тусгаар улс, оны цолыг Олноо өргөгдсөн
E. Улсын нэрийг Бие даасан Монгол улс, оны цолыг Олноо өргөгдсөн

**58. Олноо өргөгдсөн Монгол улсын төрийн тулгуур үзэл баримтлал юу байсан бэ?**

A. Феодалын эрх ашгийг хамгаалсан хаант төрийг бэхжүүлэх
B. Үндэсний тусгаар тогтнолоо сэргээж, Монгол овогтноо нэгтгэх
C. Нийт Монгол угсаатнаа нэгтгэж, тусгаар тогтнолоо олон улсын хэмжээнд хүлээн зөвшөөрүүлэх
D. Зөвхөн Гадаад Монголын хэмжээнд төрийн тусгаар тогтнолоо хүлээн зөвшөөрүүлэх
E. Хэмжээгүй эрхт хаант төрийг дахин сэргээх

**59. Гурван улсын хэлэлцээр хэзээ, хаана болсон бэ?**

A. 1915 онд Хиагтад
B. 1915 онд Бээжинд
C. 1915 онд Хүрээнд
D. 1915 онд Дээд Шивээнд
E. 1915 онд Улаан-Үдэд

**60. Хүрээний болон Консулын нууц бүлгэмүүд хэдийд нэгдэж, ямар нэртэй болсон бэ?**

A. 1920-6-20- нд нэгдэж МАХН
B. 1920-6-25- нд нэгдэж МАН
C. 1921-3-1-нд нэгдэж МАН
D. 1921-3-1- нд нэгдэж МАХН
E. 1921-7-11- нд нэгдэж МАН

**61. Ардын журамт цэрэг хэзээ Хиагтыг чөлөөлсөн бэ?**

A. 1920-6-25
B. 1921-3-1
C. 1921-3-18
D. 1921-3-20
E. 1921-7-11

**62. Монголд болсон анхны бүх ард түмний санал хураалт хэдийд ямар асуудлаар явагдсан бэ?**

A. Олноо өргөгдсөн Монгол улсын дээд, доод хурлыг сонгоход
B. 1922 онд Ардын Түр цагийн хурлын төлөөлөгч сонгоход

C. 1924оны анхны үндсэн хууль батлахад
D. 1940 онд хоёрдахь үндсэн хуулиа батлахад
E. 1945 онд Монгол улсын тусгаар тогтнолыг зөвшөөрөх эсэх асуудлаар

**63. Халх голын дайн хэдэн онд, хаана эхэлсэн бэ?**

A. 1939-5-11-нд Номун хан-Бүрд овоо чиглэлээр Япон Баргын цэрэг БНМАУ-ын нутагт цөмөрснөөр
B. 1939-11-19-нд Монголын нутаг Нөмрөгийн голын хэсэг Япон цэргийн мэдэлд орсноор
C. 1935- 1936 онд Японччууд БНМАУ-ын хилд довтолсноор
D. 1939 онд БНМАУ-ын цэрэг Манж-Го улсын хилд нэвтэрснээр
E. 1945 онд Монгол-Зөвлөлтийн арми Өвөр Монголд орсноор

**64. Хэдий үеэс Монголчуудыг ургийн овгоо хэрэглэхийг албан ёсоор хориглосон бэ?**

A. 1921 онд ардын хувьсгал ялснаар
B. 1922 оноос Ардын засгийн тусгай тогтоолоор
C. 1924 онд анхны үндсэн хууль батлснаар
D. 1924-5-20-нд Богд гэгээн нас барснаар
E. 1922-5-23-нд Ардын засаг тогтсоныг Богд хаан нийтэд тунхагласнаар

**65. 1990-ээд оны эхээр "МАХН-ын Төв хорооны Улс төрийн товчоог огцрох" шаардлагыг хэзээ, хаана тавьж байсан бэ?**

A. 1989 оны 12 сард Монголд Ардчилсан Хөдөлгөөн үүссэнээр
B. Хөвсгөл аймаг дахь Ардчилсан холбооны цуглаанаас
C. 1990 оны 1-р сарын 1, 2-нд Сүхбаатарын талбайд ардчилсан хүчнүүдийн зохион байгуулсан улс төрийн цуглаанаас
D. 1990 оны 3-р сарын 7-нд Сүхбаатарын талбайд зарласан өлсгөлөнгийн үеэр
E. 1990 оны Ховд хотын оюутны цуглаанаас

**66. Чингис хааны төрийн их заргачийн нэр?**

A. Тата тунга
B. Шихихутуг
C. Елюй чуцай
D. Чан чун бумба
E. Чу мэргэн

**67. Чингис хаан улсаа гурван гар болгон хувааж эзэн захирагчаар хэн хэнийг томилсон бэ?**

A. Сорхон шар, Сүбэдэй, Боорчи
B. Мухулай, Наяа, Боорчи
C. Сорхон шар, Наяа, Мухулай
D. Сүбээдэй, Зэлмэ, Мухулай
E. Мухулай, Боорчи, Сүбэдэй

**68. Дөчин дөрвөн хоёрын цааз хаана, хэдэн онд батлагдсан бэ?**

A. 1640 онд Тарвагатайн Улаан бураа
B. 1645 онд Алтай Таван богд
C. 1649 онд Хэрлэний Хөдөө арал
D. 1654 онд Ононы Дэлүүн болдог
E. 1636 онд Заг байдрагийн хүрэн бэлчирт

**69. Атрын анхдугаар аян хэдэн онд эхэлсэн бэ?**

A. 1957
B. 1958
C. 1959
D. 1960
E. 1961

**70. Манжийн хааны төмөр сүрэг төвлөрч байсан гол нутаг аль нь вэ?**

A. Хүрээ
B. Улиастай
C. Ховд
D. Дарьганга
E. Ордос (зуу-Уд)

**71. Албан хэргийг кирилл бичгээр хөтлөх шийдвэрийг хэзээ гаргасан бэ?**

A. 1938
B. 1946
C. 1950
D. 1956
E. 1961

**72. Хубилай хааны үеийн төрийн бичиг аль нь вэ?**

A. Худам Монгол бичиг
B. Уйгуржин монгол бичиг
C. Тод үсэг
D. Али гали үсэг
E. Дөрвөлжин бичиг

**73. Орхон Енисейн бичиг эртний улсуудын алинд нь хамаарагдах вэ?**

A. Сүмбэ
B. Түрэг
C. Нирун
D. Хятан
E. Уйгар

**74. Бурханы шашныг төрийн хэмжээнд шүтэж байсан улс аль нь вэ?**

A. Хүннү
B. Сүмбэ
C. Хятан
D. Уйгар

E. Нирун

**75. Алтан хан бээр төвдийн шарын шашны тэргүүн Содномжамц ламыг Монгол газар хэдийд залж ямар цолд өргөмжилсөн бэ?**

A. 1312 оны 3-р сар, Их хутагт
B. 1247 оны 7-р сар, Далай лам
C. 1749 оны 5-р сар, Их богд
D. 1368 оны эцсээр, Их хутагт
E. 1578 оны 5-р сар, Далай лам

**76. Их Монгол улсын тамганы бичээсэнд хэрхэн өгүүлсэн байдаг вэ?**

A. Их Монгол улсын Их хааны тамга
B. Их Монгол улсын Далай хааны тамга ил болгон иргэн дор хүрвээс биширтүгэй аюутугай
C. Их Монгол улсын Далай Их хааны тамга
D. Их Монгол улсын Далай Их Чингис хааны тамга
E. Их Монгол улсын Суут хааны тамга

**77. Их хуралдай нь ямар зорилготой байгууллага вэ?**

A. Их хаан өргөмжлөх, хууль батлах, аян дайн хийх зэрэг асуудлаар шийд гаргаж, хаанд зөвлөх байнгын ажиллагаатай эрх барих дээд байгууллага мөн
B. Их хаан өргөмжлөх, хууль батлах, аян дайн хийх зэрэг асуудлаар шийд гаргаж, хаанд зөвлөх байнгын бус ажиллагаатай эрх барих дээд байгууллага мөн
C. Их хаан өргөмжлөх, хууль батлах, аян дайн хийх зэрэг асуудлаар шийд гаргаж байдаг байнгын ажиллагаатай эрх барих дээд байгууллага мөн
D. Зөвхөн Их хааны гаргасан саналд үндэслэн, түүний дагуу үйл ажиллагаа явуулах үүрэгтэй байгууллага мөн
E. Аливаа төрийн хэргийг бие даан шийдэх бүрэн эрх бүхий институт мөн

**78. Батмөнх Даян хааны бодлого үйл ажиллагааны үндсэн чиглэлийг юу гэж дүгнэж болох вэ?**

A. Нийт Монгол туургатныг шарын шашны далбаан дор дахин нэгтгэж, Монгол оронд бурханы шашныг мандуулах
B. Суурин соёл иргэншлийг бий болгох, гадаадад аян дайн хийж улс орныхоо эдийн засгийг хөгжүүлэх, худалдааны шинэтгэл хийх
C. Их Монгол улсыг дахин сэргээх
D. Салан тусгаарлах гэсэн орон нутгийн ноёдуудыг их хааны мэдэлд дахин нэгтгэж, нэгдмэл улсыг сэргээх
E. Манжийн дарангуйллаас бүрмөсөн ангижирах, феодалын бутарлыг даван туулж нэгдмэл улс байгуулах

**79. 1915 оны хиагтын гэрээгээр юуг шийдсэн бэ?**

A. Ар монгол улсын тусгаар тогтнолыг баталсан

B. Олноо өргөгдсөн монгол улсын тусгаар тогтнолыг цуцалж, автономит эрхтэй болгосон
C. Монгол улсыг ДИУ-ын эрхшээлд бүрэн оруулсан
D. Монголд туслах цэргийн асуудалд шинэчлэл хийсэн.
E. Монголын автономит эрхийг цуцалж тусгаар тогтносон улс болгосон

**80. Монгол улс НҮБ-д хэдэн онд гишүүнээр элссэн бэ?**

A. 1965
B. 1966
C. 1961
D. 1945
E. 1946

## “К” ХЭЛБЭРИЙН СОРИЛ

**81. Түүхийн шинжлэх ухааны үүргүүдийг нэрлэнэ үү?**

1. Танин мэдэхүйн үүрэг
2. Улс төр үйлчлэлийн үүрэг
3. Ертөнцийг үзэхүйн үүрэг
4. Хүмүүжлийн үүрэг
5. Соёлын үүрэг

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**82. Монголын түүхийн судлах зүйл аль нь вэ?**

1. Монгол газар хүн үүссэн түүх
2. Монгол төрийн түүх
3. Монголчуудын засаг захиргаа нутаг дэвсгэрийн өөрчлөлт
4. Монголчуудын эрх зүйн түүхэн уламжлал
5. Монголчуудын соёл

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**83. Хүний үүссэн өлгий нутгийн нэг нь Монгол гэсэн санааг хэн дэвшүүлсэн бэ?**

1. Баррель
2. Осборн
3. Мэтью
4. Сушкин
5. Нельсон

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**84. Хиригсүүр нь аль үед хамаарах вэ?**

1. Палеолит
2. Хүрэл зэвсгийн үе
3. Мезолит
4. Төмрийн түрүү үе
5. Неолит

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**85. Буган чулуун хөшөөг ямар төрлүүдэд хуваан авч үздэг вэ?**

1. Загварчилсан дүрс бүхий буган хөшөө
2. Бодит дүрст буган хөшөө
3. Дүрсгүй буган хөшөө
4. Нар сарыг сийлбэрлэсэн буган хөшөө
5. Нар, сар, зэр зэвсэг, бүс зэргийг дүрсэлсэн буган хөшөө

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**86. Дөрвөлжин булш аль үед хамаарагдах вэ?**

1. Чулуун зэвсгийн
2. Мезолит
3. Шинэ чулуун зэвсгийн
4. Хүрэл төмрийн түрүү үе
5. Неолит

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**87. Монголчуудын угсаа гарвалыг тайлбарладаг үзэл хандлагуудыг нэрлэнэ үү?**

1. Монголчуудын угсаа гарвалыг Хүннү, Дунхутай холбон тайлбарладаг
2. Зөвхөн Дунхуг Монголчуудын өвөг хэмээн үздэг
3. Монголчуудыг зөвхөн Шивэйгээс гаралтай хэмээн үздэг
4. Монголчуудыг түрэг гаралтай хэмээн үздэг
5. Монголчуудын өвөг дээдсийг хятадаас үүсэлтэй хэмээн үздэг

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**88. Түрэг угсааны улсуудын ноёрхлын үеийн монголчуудыг сурвалж бичигт юу гэж тэмдэглэсэн байдаг вэ?**

1. Эргүнэ гүнгийн монголчууд
2. Огуз татар
3. Токуз татар
4. Мэн-ү шивэй
5. Бөртэ чоны монголчууд

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**89. Эртний Хятад сурвалжид Монгол хэмээх нэрийг ямар ямар утгаар тэмдэглэсэн байдаг вэ?**

1. Дорнодын зэрлэгүүд
2. Нохой эртэн
3. Хуучин бүдүүлгүүд
4. Мунгинагсад
5. Мугулюй

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**90. Монгол нутагт оршиж байсан Монгол угсааны гэж үздэг улсуудад аль нь багтах вэ?**

1. Хиргис
2. Хүннү
3. Уйгар
4. Хятан
5. Түрэг

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**91. Монгол нутагт ноёрхож байсан түрэг угсааны аймгууд аль вэ?**

1. Түрэг
2. Уйгар
3. Киргиз
4. Хятан
5. Сяньби

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**92. Өндөр гэгээн Занабазарын монголын түүхэнд үлдээсэн үйл хэргийг сонгоно уу?**

1. Баруун хүрээ, их хүрээ, зүүн хүрээг байгуулсан
2. “Соёмбо үсэг”-ийг бүтээсэн
3. Монголд бурханы Шарын урсгалыг үндэслэн хөгжөөсөн
4. Язгуурын таван бурханыг бүтээсэн
5. Монгол Ойрадын чуулганыг зохион байгуулсан

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**93. Монгол төрийн зүтгэлтнүүдийн түүхэн хэв шинжид аль хэв шинж хамаарах вэ?**

1. Ноёлох язгууртны анхдагч хэв шинж
2. Хаант төрийн түшмэл маягийн хэв шинж
3. Хувьсгалт ардчилсан болон социалист маягийн хэв шинж
4. Ардчилсан маягийн хэв шинж
5. Шилжилтийн маягийн авторитари хэв шинж

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**94. Авторитари маягийн хэв шинжид хамаарах зүтгэлтнийг сонгоно уу?**

1. Н. Энхбаяр
2. Ж. Самбуу
3. С. Зориг
4. Ю.Цэдэнбал
5. Д. Чагдаржав

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**95. Чингис хааны 4 хөлөг баатарт хэн нь багтах вэ?**

1. Боорчи
2. Чулуун
3. Борохул
4. Мухулай
5. Хасар

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**96. Ямар шалтгаанаар Чингис хаан Тангуд улстай дайн хийсэн бэ?**

1. Дээрэмдэх
2. Шалтгаангүй
3. Хааныг нь алах
4. Амлалтаа биелүүлээгүй учир
5. Газар нутгын маргаан

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**97. 1992 оны Үндсэн хуулиар аль нь Монгол улсын иргэний журамт үүрэгт хамаарахгүй, үндсэн үүрэгт хамаарах вэ?**

1. Хөдөлмөрлөх
2. Эрүүл мэндээ хамгаалах
3. Үр хүүхдээ өсгөн хүмүүжүүлэх
4. Байгаль орчноо хамгаалах
5. Хуулиар ногдуулсан албан татвар төлөх

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**98. 1992 оны Үндсэн хуулиар Монгол хүний эрхэм зорилгыг тунхаглажээ. Аль нь үүнд хамаарах вэ?**

1. Улсынхаа тусгаар тогтнол, бүрэн эрхт байдлыг бататган бэхжүүлэх
2. Хүний эрх, эрх чөлөө, шударга ёс, үндэснийхээ эв нэгдлийг эрхэмлэн дээдлэх
3. Төрт ёс, түүх, соёлынхоо уламжлалыг нандигнан өвлөх

4. Хүн төрөлхтний соёл иргэншлийн ололтыг хүндэтгэн үзэх
5. Эх орондоо хүмүүнлэг, иргэний ардчилсан нийгэм цогцлуулан хөгжүүлэх

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. <u>1, 2, 3, 4, 5</u>

**99. Монголчууд мал аж ахуй эрхэлж эхэлсэн нь тэдний амьдралд ямар өөрчлөлт авчирсан бэ?**

1. Хүн малын харилцааг бий болгосон.
2. Хүнс тэжээлийн нөөцөө хангаж эхэлсэн.
3. Эдийн засгийг бүхэлд нь сайжруулсан.
4. Аюулгүй байдлаа хангасан
5. Монгол хүнийг байгальтай ойртуулсан

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. <u>2, 4</u>
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**100. Түүхэн хөгжлийн явцад Монголын нийгмийн давхраажилтанд нөлөөлж байсан хүчин зүйлийг нэрлэнэ үү.**

1. Эрчүүдийн бяр чадал, овсгоо самбаа, зэр зэвсэг ур чадвар
2. Баатарлаг гавъяа, удам угсаа, бэл бэнчин, мал сүрэг
3. Цол хэргэм, удам угсаа, өмч хөрөнгө, шашины эрх мэдэл
4. Нам төрийн эрх мэдэл, мэдлэг боловсрол
5. Өмч хөрөнгө, овсгоо самбаа, ур чадвар

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. <u>1, 2, 3, 4, 5</u>

**101. Монголчууд мал аж ахуйг эрхлэх болсон нь эдийн засагт чухал нөлөөлөөд зогсоогүй Монголчуудын хөдөлмөрийн хуваарь нарийссан ба мал аж ахуйтай холбоотой гарч ирсэн хөдөлмөрийн хуваарь аль нь вэ?**

1. Бэлчээрийг хуваарьтай ашиглах
2. Худаг ус гаргах
3. Хашаа саравч барих
4. Хадлан тэжээл бэлтгэх
5. Байгалиа хайрлах

A. 1, 2, 3

B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**102. 16-17-р зууны үеийн гар урлалын онцлогийг нэрлэнэ үү.**

1. Уран цутгамал
2. Мөргөл тахилын хэрэглэл
3. Бурхны хүрэл , зэс дүрийг бүтээх
4. Гэрийг илүү боловсронгуй болгосон
5. Уран барилгын хөгжилд шинэ үе эхэлсэн

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**103. Монголчууд олон зуун жилийн турш хөгжлөөр хоцрогдож байсны шалтгааныг нэрлэнэ үү?**

1. Улс төрийн хүрээнд цэрэг захиргааны өвөрмөц тогтолцоо ноёрхсон
2. Эдийн засгийн хүрээнд худалдаа, мөнгө хүүлэл
3. Амиа аргацаасан аж ахуй эрхэлж байсан
4. Оюун санааны хувьд шашны номлол олон түмнийг номхон хүлцэнгүй байдалд оруулсан
5. Өргөн уудам газар нутагт тархай бутархай суурьшиж байсан

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**104. Дараах түүхэн сурвалжуудаас гадаад зохиогчтой нь аль нь вэ?**

1. Монголын нууц товчоо
2. Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх
3. Алтан товч
4. Судрын чуулган
5. Эрдэнийн эрхи

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**105. Монголчуудын эдлэг соёлын ерөнхий ангиллыг нэрлэнэ үү?**

1. Монголчуудын орон сууцтай холбогдсон эдлэг соёл
2. Хувцас хунартай холбогдсон эдлэг соёл

3. Хоол ундны зүйлтэй холбогдсон эдлэг соёл
4. Гар урлал
5. Мал аж ахуйн эдлэг соёл

A. 1, 2, 3
B. <u>1, 2, 3, 4</u>
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**106. Монголчуудын хоол ундыг юу гэж ангилдаг вэ?**

1. Махан хоол
2. Цагаан идээ
3. Цай ундаа
4. Ёслол хүндэтгэл
5. Өдөр тутам

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. <u>1, 2, 3, 4, 5</u>

**107. Хаанахын барилга монголын үндэсний уран барилгад хүчтэй нөлөө үзүүлсэн бэ?**

1. Энэтхэг
2. Хятад
3. Төвд
4. Орос
5. Япон

A. <u>1, 2, 3</u>
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**108. Дунд үеийн монгол хэлний бичгийн дурсгалд хамаарах дурсгал аль нь вэ?**

1. Чингисийн чулууны бичиг
2. Мөнх хааны гэрэлт хөшөө
3. Гүюг хааны тамганы бичиг
4. Монголын нууц товчоо
5. Билгэ хааны гэрэлт хөшөө

A. 1, 2, 3
B. <u>1, 2, 3, 4</u>

C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**109. Доор дурдсан зохиолуудаас Монгол улсын төрийн албан ёсны түүх аль нь вэ?**

1. Зарлигаар тогтоосон монгол улсын шаштир
2. Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улсын түүх (гурван боть зохиол)
3. Монгол Улсын түүх (таван боть зохиол)
4. Монгол ван гүн нарын илтгэл шаштир
5. Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улсын түүх (нэг боть зохиол)

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. <u>1, 2, 3, 4, 5</u>

**110. Монгол хүний хөгжлийн тулгуур шинжүүдийг нэрлэнэ үү?**

1. Оюун ухааны хөгжил
2. Хүн амын өсөлт
3. Ёс суртахуун
4. Гэрийн хүмүүжил
5. Зан заншил

A. 1, 2, 3
B. <u>1, 2, 3, 4</u>
C. 2, 4
D. 4
E. 1, 2, 3, 4, 5

**111. Ураг төрлийн байгуулалын үеийн монголчуудын сурган хүмүүжүүлэх сэтгэлгээний гол үзэл ойлголтууд ямар онцлогтой вэ?**

1. Удам угсаагаа үргэлжлүүлэх
2. Эмэгтэй хүнийг үржлийн шүтээн болгон дээдлэх
3. Овог өөр хоорондоо цусан болон ясан төрлийн холбоогоо дээдлэх
4. Хийсвэр юмс үзэгдлийг биетэй бодитой сайн мэддэг зүйлээрээ орлуулан дүрслэн сэтгэх
5. Байгаль эх дэлхийгээ бишрэн дээдлэх

A. 1, 2, 3
B. 1, 2, 3, 4
C. 2, 4
D. 4
E. <u>1, 2, 3, 4, 5</u>

**112. Монголчуудын хүнээр хүн хийх аргыг нэрлэнэ үү?**

1. Итгүүлэн үнэмшүүлж

